WIKIPEDIA

# Frankar

Frá Wikipedia, hin frælsa alfrøðin

**Frankarnir** (latín: *Franci* ella *gens Francorum*) var ein samgonga av fleiri vesturgermanskum ættbólkum. Teir koma fyrst í ljósmála í triðu øld, har teir verða sagdir at halda til fyri eystan Rínánna. Tey næstu túsund árini víðkaðu frankarnir landaøki sítt, serliga undir teim merovingsku og karolingsku kongsættunum, til at umfata stórar partar av Europa.



Frankiska ríkið og víðking tess fram til ár 814.

Tann víðagitnasti karolingski kongurin var Karlamagnus.

Heitið "frankar" er upphavið til landanavnið Frankaríki, og týddi 'fríur' á frankiskum. Orðið livir víðari í mansnavninum Frank, og í enskum er orðið sýnonymt við orðini 'líkafram' og 'erligt'. Orðið hevur sostatt fleriri týdningar. Tað núlivandi tungumálið ið ætlandi er nærmast í slekt við frankiskst er hálendskt.